# Ingliz tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya


EN (ISO 639-1)

**Ingliz tili** (inglizcha: *English*) — hind-yevropa oilasining german guruhiga kiruvchi til. Ingliz xalqining tili. Avstraliya, AQSH, Birlashgan Qirollik, Hindiston, Irlandiya, JAR, Kanada, Liberiya, Malta va Yangi Zelandiyaning rasmiy tili. Ingliz tili dunyodagi eng koʻp ishlatiladigan tillar ichida 3-oʻrinda turadi (Ispan hamda Mandarin Xitoycha tillardan keyin). Yevropa Ittifoqining asosiy tili.

**Ingliz tili**



| | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | English |
| **Mamlakatlar** | Angliya va 75 dan ortiq mahalliy shaxslar |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa |
| **Alifbosi** | Lotin alifbosi |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | en |

Ingliz tili BMTning rasmiy ish yuritish tillaridan biri, Buyuk Britaniya, Irlandiya, Shim. Amerika, Avstraliya, Yangi Zelandiya, Osiyo va Afrikadagi koʻpgina mamlakatlarda tarqalgan. Bu tilda yer yuzidagi 400 milliondan ortiq kishi gaplashadi (1992). Buyuk Britaniya va Shim. Irlandiya, AQSH, Avstraliya, Yangi Zelandiya, Kanada (fransuz tili bilan birga), Irlandiya (irland tili bilan birga), Hindiston va 15 ta Afrika davlati (JAR, Nigeriya, Gana, Uganda, Keniya, Tanzaniya va b.)da rasmiy til sifatida qoʻllaniladi.

Ingliz tili qadimgi german qabilalari (ingliz, saks va yut)ning tillaridan kelib chiqqan. Ingliz tili Angliyaning Anglo-Sakson qirolliklari hamda hozirgi janubiy-sharqiy Shotlandiya yerlari avvalgi Norzumbriya qirolligida vujudga keldi. Tarixiy manbaalarga koʻra, eski ingliz tili juda koʻplab shevalar turkumini oʻz ichiga oladi. Qadimiy ingliz tili (7— 11-asrlar) anglosaks tili deb atalgan va 4 shevaga ega boʻlgan: nortumbriy, mersiy, uessek va kent. 9—11-asrlarda uessek shevasi asosida adabiy ingliz tili shakllangan. Bu shevalar turkumi Buyuk Britaniyaning sharqiy qirgʻogʻiga nemis qabilalari boʻlmish anglo-saksonlar tomonidan keltirilgan. English (ingliz) soʻzi Angles soʻzidan kelib chiqqan boʻlib, bu xalqning ajododlar yurti Angeln hozirgi Schleswig-Holstein boʻlgan. Ingliz soʻzlarning koʻpchiligi Lotin tilidan olingan, vaholanki lotin tili Xristian Cherkovi hamda Yevropa tafakkur doirasining tili edi. Vikinglarning 8 hamda 9-asrdagi istilosidan keyin ingliz tili eski norz-tilining bir qismini oʻzlashtirdi. Angliyaning 11-asrda Normandlar tomonidan egallanilishi norman fransuz tilininin ingliz tili bilan qorishishiga olib keldi. Aynan shu sababli ingliz tili lugʻaviy va imloviy tarzda roman tillar turkumiga aloqador. Oʻrta ingliz tili (12—15-asrlar) urgʻusiz unlilarning reduksiyaga uchrashi natijasida feʼllik soʻz birikmalari koʻp oʻzgarishlarga uchragan. 16—17-asrlarda yangi ingliz tili yuzaga kelgan. Buyuk Britaniyaning 17 va 20-asr oʻrtasidagi kuchli rivojlanishi hamda AQSHning 20-asrdagi dunyoviy tasiri ostida ingliz tilining xalqaro nufuzi oshdi.

Hozirda ingliz tili oʻz hududiy shevalariga ega. Buyuk Britaniyada shotland shevasi, shim., jan., markaziy shevalar guruhi, AQShda Sharqiy, Oʻrta Atlantika (markaziy), jan.sharqiy, oʻrta, gʻarbiy shevalar guruhi mavjud. Ingliz tili fonematik tizimida oʻziga xos unlilar va undoshlar mavjud. Boshqa german tillaridan ingliz tili analitik qurilish belgisi bilan farqlanadi. Grammatik munosabatlarni ifodalashda yordamchi

soʻzlar (artikl, yordamchi feʼllar, predloglar) va soʻz tartibi katta ahamiyatga ega. Ingliz tili boshqa tillar (lotin, fransuz, italyan, ispan va b.)dan 70 % ga yaqin soʻz qabul qilgan. Ingliz tilining amerikacha variantini Buyuk Britaniya variantidan farqini shu bilan izohlash mumkinki, Shim. Amerikaga dastlab koʻchib kelganlar (1607) London va uning atrofidan, keyingilari esa Shim. Britaniya va Irlandiyadan kelishgan. AQSH tilida Britaniyadagi singari yorqin ifodalangan shevalar yoʻq. Prof. X. Kurat taxriri ostida chiqqan „AQSH va Kanadaning tilshunoslik atlasi“da (1939) yetti sheva, shu jumladan, tarqalishi hududi jihatidan eng salmoqli boʻlgan AQShning markaziy va shim. viloyatlari shevalari ajratib koʻrsatilgan; u AQShda asosiy adabiy meʼyor hisoblanadi. Ingliz tilining amerikacha va Buyuk Britaniya variantlari oʻrtasidagi farq leksikada va maʼlum darajada fonetikada namoyon boʻladi; grammatikasidagi farq sezilarli emas. Ingliz tilining mavjud Kanada, Avstraliya, Yangi Zelandiya va JAR adabiy variantlari xususida ham shunday fikrni aytish mumkin. Ingliz tili yozuvi lotin alifbosi asosidadir. [1] Ingliz tili alifbosi lotin yozuviga asoslangan va 26 ta harfdan iborat: A, B, C, D, E, F, G, H, I, J, K, L, M, N, O, P, Q, R, S, T, U, V, W, X, Y, Z. Ingliz tili asoschisi Zamonov Aziz

# Havolalar

- http://www.ismanov.com — Ochiq internetda lugʻat
- http://greylib.align.ru/ — Ingliz va boshqa chet tillarda adabiyot
- http://uztranslations.net.ru/ — UzTranslations — Tarjimonlar va tilshunoslar portali
- http://linguists.narod.ru/ — Linguists — Ingliz tiliga oid lugʻatlar, darsliklar va qoʻllanmalar
- More than 20000 English words recorded by a native speaker (http://itcansay.com)

# Manbalar

1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Ingliz_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*